## مۇقام مۇزىكىسىنى نوتىغا ئېلىشتا ئائىت بىر قانچە ئىزاھات

1 . بۇ نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى چېلىپ ئورۇندىغان ، شىنجاڭ ئۈن ـ سىن نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى (نومۇرى XL - 100 ) غا ئاساسلىنىپ ئېلىندى .

2 . ئون ئىككى مۇقامدىكى چارەك ئاۋاز ۋە سەل كۆتۈرۈلگەن (سەل چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋازلارنى توغرا ئىپادىلەش ئۈچۈن ، بۇ نوتىدا تۆۋەندىكىدەك بەلگىلەر كۆپەيتىپ قوللىنىلدى : ≯ بەلگىسى $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈشنى ، d بەلگىسى $\frac{1}{4}$ چۈشۈرۈشنى ، ↑ بەلگىسى سەل كۆتۈرۈلگەن ئاۋازنى ، ↓ بەلگىسى سەل چۈشۈرۈلگەن ئاۋازنى ئىپادىلەيدۇ ، بۇ بەلگىلەر ئاھاڭ نوتىسىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە قويۇلدى ، بۇ بەلگىلەر نوتىدا كۆي بەلگىسىدە بەلگىلەنگەن ئاۋاز تەرتىپى ئاساسىدا ئۆز رولىنى كۆرسىتىدۇ . مەسىلەن ، كۆي بەلگىسىدىكى مەلۇم ئاۋازنىڭ يېرىم كۆتۈرۈلگەن ( چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋاز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن ، نوتىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە يەنە ≯ ، d ، ↑ ياكى ↓ بەلگىسى قويۇلغان بولسا ، يېرىم ئاۋاز كۆتۈرۈش ( چۈشۈرۈش ) نى شەرت قىلغان هالدا يەنە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز كۆتۈرۈلىدۇ ياكى چۈشۈرۈلىدۇ . ≯ ۋە d بەلگىلىرى ۋاقىتلىق بەلگە سۈپىتىدە بىر تاكت ئىچىدىلا كۈچكە ئىگە . ئەگەر ئوخشاش تاكتلار ئىچىدە $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈلگەن ياكى چۈشۈرۈلگەن ئاۋازلار كېيىنكى ئاۋازلاردا يېرىم كۆتۈرۈلمىسە ( چۈشۈرۈلمىسە ) ، كېيىنكى ئاۋازلارنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە ئاھاڭنى ئەسلىگە كەلتۈرۈشنى ئىپادىلەيدىغان بەلگە قويۇلدى . ↑ ، ↓ بەلگىلىرى پەقەت بەلگە قويۇلغان ئاۋازدىلا كۈچكە ئىگە .

3 . 〰 ۋە 〰لار ئايرىم ـ ئايرىم هالدا ئاھاڭلارنى يوقىرىغا ياكى

تۆۋەنگە تىترىتىش بەلگىسى بولۇپ، تىترىتىش دائىرىسى ئادەتتە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز ئىچىدە بولىدۇ.

4. $\frac{5}{8}$، $\frac{7}{8}$، $\frac{9}{8}$ قاتارلىق ئۇدارلار ئارقىلىق بۇ نوتىدىكى ئۇدار ئاھاڭلىرىنىڭ ھەر بىر تاكىتلىرىنىڭ ئىچكى قىسمىدىكى ئۇدارلارنىڭ بىرىكىش مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، $\frac{5}{8}$ ($\frac{3+2}{8}$)، $\frac{7}{8}$ ($\frac{3+4}{8}$)، $\frac{9}{8}$ ($\frac{3+6}{8}$) فور- مۇلىسى قوللىنىلدى. ھەر بىر تاكىتنىڭ بىرىنچى ئۇدار بىرلىكىدە ۋاقتى تەكشى بولغان ئۈچ ئۇدارنىڭ ئىككى ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى ۋە تۆت ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ ھەر خىل ئۆزگىرىشلىرى دائىم كۆرۈلۈپ تۇرىدۇ. بۇ ئۇن ئىككى مۇقامنىڭ ئۇدار، رىتىم جەھەت- تىكى مۇھىم ئالاھىدىلىكى، كىتابخانلارنىڭ دىققەت قىلىشىنى ھاۋالە قىلىمىز. بەزى ئاھاڭلاردا كۆرۈلىدىغان پارچە ئۇدار يەنە «كۆپەيگەن ئۇدار» لارغا بۇ نوتىدا $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنىدىغان ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ،

ھەر بىر تاكىت $\frac{1}{2}$ 2 ئۇدار بولىدۇ)، ($\frac{2\frac{1}{2}+4}{4}$) $\frac{6\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە

بۆلۈنگەن ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكىتتا $\frac{1}{2}$ 6 ئۇدار بولىدۇ، يەنى $\frac{1}{2}$ 2 ئۇدار ۋە تۆت ئۇداردىن ئىبارەت ئىككى تەركىپكە بۆلۈنىدۇ) شەكلىدىكى ئالاھىدە ئۇدار بەلگىسى قوللىنىلغان.

5. ھەر بىر ئاھاڭ باشلانغان مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە بۇ ئا- ھاڭنىڭ باش - ئاخىرىنى تۇتاشتۇرىدىغان «ئاساسىي رىتىم شەكلى» بەلگىسى قويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدىكى D بەلگىسى داپنىڭ «دۇم» نىي،

1 بەسىنىسى داپىنىڭ « تاك » ئاۋازىنى، o بەلگىسى ئاۋاز توختىتىغانلىقىنى ئىپادىلەيدۇ.

6. مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە قويۇلغان سان تېكىستىنىڭ تەرتىپ نومۇرىنى ئىپادىلەيدۇ.

7. تەكرارلانغان مېلودىيىدە بىرىنچى قېتىمدا ئېيتىلغان ياكى چېلىنغان ئاھاڭ ئۆلچەم قىلىندى.

# 关于乐谱记录的几点说明

一、本乐谱根据新疆音像出版社出版发行的《十二木卡姆》盒式录音带（片号XL－100）记录。由新疆木卡姆艺术团演唱、演奏。

二、为了准确地反映《十二木卡姆》中的四分音和微升（降）音，本乐谱在传统五线谱记谱法的基础上，增加使用 ⬆ 号表示升四分之一音、 ⬇ 号表示降四分之一音，↑号表示微升音、↓号表示微降音。这些符号标在音的左上方，都在乐谱中调号所规定音列的基础上起作用。如调号中已标明某音要升（降）半音而在其左上方又加标了 ⬆ 号、 ⬇ 号、↑号或↓号，则要在升（降）半音的前提下再升高（或降低）四分之一音或微升（微降）。作为临时记号， ⬆ 号和 ⬇ 号对一小节内的同音有效。如同一小节中已经半升（降）的音在后面不作半升（降），则需在后面的那个音的左上方加标能够示意回复到原调音列的符号。↑号↓号只对所标的乐音起作用。

三、～和～分别为上、下波音符号，其波动范围一般在四分之一音之内。

四、对于 $\frac{5}{8}$、$\frac{7}{8}$、$\frac{9}{8}$ 等复拍子，本乐谱以 $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$、$\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$、$\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ 式的拍号标明这些节拍乐曲中每一小节内部的节拍组合关系。在这些节拍乐曲中每小节的第一个小节拍单位里，经常出现时值均分的三拍二连音和四连音以及它们的各种变体，这是《十二木卡姆》在节拍、节奏方面的一个重要特点，敬请读者注意。对于另一些乐曲中出现的非整数“增盈节拍”，本乐谱使用 $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$（以四分音符为一拍，每小节两拍半）、 $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ （以四分音符为一拍，每小节六拍半，又可分为两拍半和四拍这样两个小节拍单位）式的特殊拍号标记。

五、每首乐曲起首处旋律下方标记着贯串本乐曲始终的“基本节奏型”。其中，字母D表示击手鼓鼓中，发“咚”音，字母T表示击乐鼓鼓边，发“嗒”音。字母O表示休止。

六、旋律下方以数字标明唱词序号备考。

七、反复的旋律以第一次演唱（奏）的作为标准记录。

## مۇندەرىجە

### چوڭ نەغمە قىسمى

## داستان قىسمى



## مەشرەپ قىسمى




مۇقەددىمە

نەچە كۆيگەي بۇ يانار ئوتقا زەئىپ جانىم مېنىڭ ،
قالمىدى سەبرە ئەتكىلى بىر زەررە ئىمكانىم مېنىڭ .

كەس بېشىمنى توپ قىلىپ ، تاشلا ئېتىڭنىڭ ئاستىغا ،
قويما سەرگاردان مېنى ، ئەي زۇلپى چەۋگانىم مېنىڭ .

ئۆزگىنىڭ قېنىنى ئەيتۇرلەركى ياتماس ، نى ئەجەپ ،
لەۋلىرىڭدە نە ئۈچۈن مۇنداق ياتۇر قانىم مېنىڭ .

يوللىرىڭغا چاچقىلى يۈزدىن بۆلەك يوق ئالتۇنۇم ،
بار ۋە لى كۆز بەھرىدە كۆپ ئۈنچە ـ مارجانىم مېنىڭ .

مەن گادانى ناتاۋانلىغ بىرلە ئۆلتۈردى كۆزۈڭ ،
كىمگە بولغاي ئاخىر ، ئەي سۇلتان ، بۇ تاۋانىم مېنىڭ .

ئايۇ كۈن يۈلتۈزنىكىن يەرگە ئۆزىن سالماق تىلەر ،
چىقسا چادىردىن بىرەر ئول ماھى تابانىم مېنىڭ .

جان بارىنچە قىلمىغاي لۇتپى پىغان بىدادىدىن ،
داد كىم ، بەرسۇن ، قىلۇرچۈن جەۋرى سۇلتانىم مېنىڭ .

※ ※ ※

نېچە قويغاي باغرىمە داغ ئول يۈزى ماھىم مېنىڭ ،
نېچە ياغدۇرغاي پەلەكنىڭ شەمئىنى ئاھىم مېنىڭ .

يولدىن ئازدى ناگىھان زۇلپىن كۆرۈپ مىسكىن كۆڭۈل ،
يوللار ئەگرى ، تۈن ئۇزۇن ، نېتكەي بۇ گۇمراھىم مېنىڭ .

ئەھدىكىم تۇپراق بولمىشتۇر ئىشىكىڭدە تېنىم ،
قايدادۇر كۆرگەي ھەسەتچى دەۋلىتى جاھىم مېنىڭ .

※ ※ ※

ئەي كۆڭۈل بۇرچىندە خۇرشىدى جاھان تابىن مېنىڭ ،
يۈزۈ كۆزۈڭدىن يىراق يوق رىسقى ھەم خابىم مېنىڭ .

قىبلىدىن ، يارەب ، ئۆلەر ھالەتتە ئۆرۈلسۇن يۈزۈم ،
گەر سېنىڭ قاشىڭدىن ئۆزگە بولسا مېھرابىم مېنىڭ .

چۈن سېنىڭ ئاپئاق زاڭا قىڭدىن تەمەلەر بولدى خام ،
نېچە ئالتۇن ئۆزرە مەۋج ئۇرغاي بۇ سىيمابىم مېنىڭ .

رىشتەئى زۇلپۈڭ بالالەر باشىمە جەم ئەيلىدى ،
ئول سەۋەبتىندۇر پەرىشان جۈملە ئەسبابىم مېنىڭ .

ئەي قۇياش ، يۈلتۇزدىن ئايرىلغان ھىلالدەك بولمىشىم ،
كىم ، قالۇرغا ئۆزگە يوقتۇر بىر زامان تابىم مېنىڭ .

خەستە كۆڭلۈمگە شىپا ئەردى لېۋىڭنىڭ لەززىتى ،

زارۇتەشنا ئەيلىدىلىڭ ئەي لېۋى ئوننابىم ①مېنىڭ .

ئاي يۈزۈڭ شەۋقىدە مۇنداقكىم ئاقار كۆزۈم سۈيى ،
لۇتپىدەك يۈزنى غەرق ئەتكەي بۇ سىلابىم مېنىڭ .
( لۇتپى )

تەزە

باغ ئىچرە ساڭا ساچتى گۈل ئاقۇ قىزىل ياپراق ،
شاھ باشىغا ئانداقكىم ، ئەل ئاقۇ قىزىل يارماق .

نى يارلىغ ئولغايكىم ، ھەر كېچە تاڭ ئاتقۇنچە ،
سەن ئۇيقۇدا ـ راھەتتە مەن رەنجى بىلە ئويغاق .

كۆز قارچۇغى كوچاڭنىڭ خاكىنى تىلەپ باردى ،
قانىكى ئاقار ئانى قان تارتتىيۇ يا تۇپراق .

كۆرگەچ ئانى ھەيرەتدىن ئىلكىمنىكى چىشلەپمەن ،
بارماقدا پېتىپ بۇ چىش تىلنى كىسبان تىرناق .

جان نەقدىن ئەجەل بىرلە ھەجرىڭ ئىككى بۆلمىشلەر ،
گوياكى تېپىپ پايدا ئايرىلغان ئىكى ئورتاق .

كويۇڭ كېرەك ئۇجماغ ② يوقكىم ئۇجماغۇ كويۇڭدا ،
ئول نەۋئ تەپاۋۇتدۇركىم تامۇغ ③ ئىلە ئۇجماق .

ھەم دۇنيا بەقاسىزدۇر ھەم ئۆمۈر ۋاپاسىزدۇر ،
خۇشتۇر نەپەسى ئۆزىن ئەھباب ئىلە خۇش تۇتماق .

---

① ئونناب ـ چىلان ، جىنەستە

② ئۇجماغ ـــ جەننەت

③ تامۇغ ـ دوزاخ

يەتمەكلىك ئېرۇر مۇشكۇل مەقسەتكە نېدىنكىم ، بار
تۇن قاراڭغۇ ، كۆز خىرە ، ئات ئاقساقۇ يول تايغاق .

( نەۋائى )

## تەزە چۇشۇرگۇسى

دەپسەنكى ، نەۋائىنى كەلگۇم داغى ئۆلتۇرگۇم ،
ئول ئۆلدى بۇ ھەسرەتدىن كەل تەگرى ئۇچۇن پاتراق .

( نەۋائى )

## بىرىنچى نۇسخا

گۇل ئېچىلمىش باغ ئارا ئەي گۇلئۇزارىم قايداسەن ؟
كۆرمەي ئاچىلمىش مېنىڭ كۆڭلۇم نىگارىم قايداسەن ؟

ھەرنېچە ئاچىلدى گۇل كۆڭلۇك ئاچاردىن ئەي پەرى .
بىر كۆرۈپ ئاچىلمىغان ئەبر باھارىم قايداسەن ؟

ئاچىلىپ گۇللەر نازاكەت باغ ئارا بولمىش باھار ،
بىر قەدەم كەلتۇرمەيىن نازۇك نىھالىم قايداسەن ؟

ئىشتىياق ئەيلەپ قىلۇر گۇل پارە - پارە باغرىنى ،
ئۆزمىدى جانانە دەپ ، ئەي نەۋ جۇۋانىم قايداسەن ؟

كىم سابا يەتتى سەھەر كىرگەيمكىن جانانە دەپ ،
كىرخىرامان تەبرىتىپ ، كۆزى خۇمارىم قايداسەن ؟

گۇل خىجالەتتە ئېرۇر كۆرسە سېنى ، بۇلبۇل مېنى ،
مەن كۆرۈپ پەرياد ئېتەي شىرىن زەبانىم قايداسەن ؟

ئەي نىيازى تاپمىدىڭ ئىزدەپ جاھاندا يارنى ،
باقمىغان بىر گۇل ئارا قالدى گۇمانىم قايداسەن ؟

( نىيازى )

## ئىككىنچى نۇسخا

ئىشقى سىررىن ھەجىر ئەسرى ناتىۋانلاردىن سوراڭ ،
ئەيش ئىلە ئىشرەت تەرىقىن كامرانلار①دىن سوراڭ .

بىز گە جۇز②مېھرى ۋاپا ئايىنى بولماس نېسىپ ،
بىۋاپالىق رەسمىنى نا مېھرىبانلاردىن سوراڭ .

بىزنى دەۋران مېھنىتى ھەم ئاجىز ئەتتى ھەم قېرى ،
ھۆسنىلە قۇۋۋەتنى رەنا نەۋ جۇۋانلاردىن سوراڭ .

پەردىلىق زەۋقىنى سورىماڭ شەۋكىتى جاھ ئەھلىدىن ③ ،
ئۇل مۇشەققەت لەززىتىن بىخانۇمانلاردىن سوراڭ .

ئاجىز تۇپراغىدا ئىشق ئەھلىگە ئۆلمەك ھۆكمى بار ،
قەتلى ھۆكمى ئەيلىمەكنى قەھرىمانلاردىن سوراڭ .

ياخشى نام ئەل ئىشق ئارا بەدناملىقلار ئادەتىن ،
ياخشى بىلمەسلەر ئىنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ .

---

① كامران ـــ مەقسەتكە يەتكەن .

② جۇز ـــ ئۆزگە ، باشقا

③ جاھ ئەھلى ـــ مەنساپدارلار

چۇن نەۋائى ئىشق سەھراسىدا ياتتى دوستلۇرۇم ،
ئىنى ئول ياقتىن يېتىشكەن كارۋانلاردىن سوراڭ .

( نەۋائى )

## ئىككىنچى نۇسخا چۇشۇرگۇسى

چۇن نەۋائى ئىشق سەھراسىدا ياتتى دوستلۇرۇم ،
ئىنى ئول ياقتىن يېتىشكەن كارۋانلاردىن سوراڭ .

( نەۋائى )

## ئۈچىنچى نۇسخا

ئال ئارام بىردەم كۆزۈم ، باغرىمدا ھېچ قان قالمىدى ،
ئەي بەلا رەھىم ئەت تېنىمدە قايغۇدىن جان قالمىدى .

كىم كۆرۈپ نەرگىس كەبى كۆز بىرلە گۈلدەك چېھرىنى ،
يەلگە بېرىپ ئەقلۇ پەھمىن مەستۇ ھەيران قالمىدى .

( ئا ، يارىم ساقى ، ئا ، يارىم يارەي خىزمەتلەر باقى ،
ئا ، يارىم يارەي سېنىڭغىنا دەردىڭ يامان . )

تۇن چىمەن ئىچرە نىقاب ئالمىش يۈزىدىن ئول سەنەم ،
غۇنچە يەڭلىغ بولمىغان چاكى گىرىبان قالمىدى .

خاتىرىن جەمئ ئەتتى زۇلپىڭغە يېتىپ بىردەم سەبا ،
بارۇ بۇ يولدا مېنىڭدەك ھېچ پەرىشان قالمىدى .

قانۇ دەريانى خىجىل قىلدى كۆزۈمنىڭ سەنئىتى ،
لەئلۇ دۇرغا خۇد ئاياق ئاستىدا ھېچ سان قالمىدى .

( ئا ، يارىم ساقى ، ئا ، يارىم يارەي خىزمەتلەر باقى ،
ئا ، يارىم يارەي سىنىڭغىنا دەردىڭ يامان . )

غەم مىنىڭ زاتىمغا ۋاجىب بولدى ، ئەمدى چارە يوق ،
ئۆزگە يۈك ئارتما ، ئۇنى يۈدمەككە ئىمكان قالمىدى .

( سەككاكى )

※ ※ ※

پۇرقىتىڭدا ئەي پەرى ، تەن كۆيدىيۇ ، جان يىغلىدى ،
دەم ـ بەدەم شۇ قايغۇدىن ئىككى كۆزۈم قان يىغلىدى .

يىغلىدى ھەتتا رەقىبىڭ رەھمى كەلگەندىن ماڭا ،
بارى ئۇل قاتتىق كۆڭۈللۈك راستمۇ ـ يالغان يىغلىدى .

بىلدىلەر يۈزدىن كۆرۈپ سەككاكى ھالىن سورمايىن ،
شەھرى ـ سەھرا ، خاسۇ ئام ، دانايۇ نادان يىغلىدى .

( ئا ، يارىم ساقى ، ئا ، يارىم يارەي خىزمەتلەر باقى ،
ئا ، يارىم يارەي سىنىڭغىنا دەردىڭ يامان . )

( سەككاكى )

### ئۈچىنچى نۇسخا چۇشۇرگۇسى

( ئا ، يارىم ساقى ، ئا ، يارىم يارەي خىزمەتلەر باقى ،
ئا ، يارىم يارەي سىنىڭغىنا دەردىڭ يامان . )

( تەرمە )

## جۇلا

جانانىڭ كېرەك بولسا جېنىڭدىن سورىغىن ،
رەنجىمنى تىببىلاردىن باشقا نە بىلۇر .
( دوستلا يەي ئايارەي ، ۋاي دەردىڭ يامان ئايارەي . )

ئالتۇن قەپەز ئىچرە بولسا غۇنچەمىدۇر ،
يەنە بۇلبۇلغا تىكەندەك ئاشيان بولماس ئېرۇر .
( دوستلا يەي ، ئايارەي ، ۋاي دەردىڭ يامان ئايارەي . )

قەدرىڭ شەرىپىنى ئەھلى دۇنيا نەبىلۇر ،
گۆھەر ئىچىدە سەدەپنى دەريا نەبىلۇر .
( دوستلا يەي ، ئايارەي ، ۋاي دەردىڭ يامان ئايارەي . )

ۋاي سېنىڭا دەردىڭ ۋاي ئايارەي ، ئاتەش كۆزلۈك جانانىم ،
جانانىما ۋاي ئايارەي ، ۋاي دەردىڭ يامان ئايارەي .

غەم ـ غۇسسە بىلەن بالاغا ھەمدەم بولىمەن ، ئايارەي ،
دۇنيا سېنى دەپ جاپاغا مەھرەم بولىمەن ، ۋاي ئايارەي .
( ھەمدەم بولىمەن ۋاي ئايارەي ــــ ھەمدەم بولىمەن ، ئايارەي . )

( ۋاي سېنىڭا دەردىڭ ۋاي ئايارەي ، ئاتەش كۆزلۈك جانانىم ،
جانانىما ۋاي ئايارەي ، ۋاي دەردىڭ يامان ئايارەي .)

بۇ دۇنيا جاپا ـ جەبرىسىدىن خالى ئەمەس ،
يارەبكىم بالاغا قالغان ھاتەم بولىمەن ـ
( ھاتەم بولىمەن ۋاي ئايارەي ــــ ھاتەم بولىمەن ئايارەي . )

### سەنەم

دىلبىرىم ، سەندەك جاھاندا ھېچكىمى بەرنا ئەمەس ،
يۇرقىتىڭدە ھېچكىمى مەندەك ساڭا شەيدا ئەمەس ؛
( ۋاي دوستلارەي ، ئايارەي مەندەك ساڭا شەيدا ئەمەس .)

ھۆسنى باغىدا سىنىڭدەك كۆرمىدىم ئەي نازىنىن ،
غۇنچە ئى خەندان لىۋىڭدەك ھېچ گۇلى رەئنا ئەمەس ؛
( ۋاي دوستلارەي ، ئايارەي ھېچ گۇلى رەئنا ئەمەس .)

بۇلبۇلى بىچارە كۆڭلۈم گۇل يۇزۇڭنىڭ شەۋقىدە ،
زارە يىغلاپ ئىستەنۇرمەن ، بىر گۇلى پەيدا ئەمەس ؛
( ۋاي دوستلارەي ، ئايارەي بىر گۇزەلى پەيدا ئەمەس . )

لەۋلىرىڭنىڭ غۇنچىسى ، بەرسەڭ جامالىڭ سەدىقەسى ،
ئۆكسۈمەسكىم ھۆسن باغىدا گۇلى لالە ئەمەس ؛
( ۋاي دوستلارەي ، ئايارەي سەندەك گۇزەل رەئنا ئەمەس . )

(نۆبىتى )

### چوڭ سەلقە

كۆڭلۈمنى بەردىم بىر بىۋاپاغا ،
كۆيدى يۈرىكىم جەبرۇ جاپاغا .

ئەي نازىنىنىم ، رەھىم ئەيلىگەيسەن
قالدىم سىنى دەپ يۈز مىڭ بالاغا .

تارتتىم جاپانى راھەت كۆرەي دەپ ،
قىلساڭ جاپالار ، يىغلاي خۇداغا .

بىمارە ئىشقلىق بولدۇم ، نېتەرمەن ،
سەبرى ـ بالاغا ، رازى قازاغا .

كىرپىك ئوقلىرىڭ ئۆتتى يۈرەكتىن ،
ناگاھ سوغۇق سۆز چۈشتى ئاراغا .

مەشرەپ سېنى دەپ كەچتى جاھاندىن ،
رەھمە ئەيلىمەمسەن سۇنغان گاداغا .

( مەشرەپ )

## بىرىنچى كىچىك سەلقە

كۆزىن گۈلگۈن كۆرۈپ ھەر كىمگە ئۆزنى زار ئېتىپ بولماس ،
كۆڭۈل زەخمىگە مەرھەم قويمىسا ئەپكار ئېتىپ بولماس .

ئۇنىڭ كۆڭلىگە بىر دىلداردىن غەم يەتمىگەن بولسا ،
ئەگەر بولسا جاھان خۇرشىدى ئول ، دىلدار ئېتىپ بولماس .

جاھان باغىدا ھەر يان گۈل ئۇنەر پەسلى خازانى بار ،
يۈرەك زەخمى كەبى جەننەتتە ھەم گۈلزار ئېتىپ بولماس .

ئەزەل كۈندە ئۇنىڭكى روھى بىدار ئولمىغان بولسا ،
نەسىھەت ئىلكى بىلە تەبرىتىپ بىدار ئېتىپ بولماس .

كۆڭۈل سەھراسىدا ئەۋۋەل ئەزىزخار ئولمىغان بولسا ،
كۆڭۈلدۇر بىر شەھىنشاھ ئول كۆڭۈلنى خار ئېتىپ بولماس .

نەچچە بى سەبرىسەن قىلما تەكەللۇم ئىشقدىن ھەرگىز ،

كىشىكىم بول، ھەۋەسدۇر ھەرگىز ئەسرار ئىبتىپ بولماس .

( گۇمنام )

### ئىككىنچى كىچىك سەلقە

ئى سابا مەندىن دۇئا ئول شوخ يارىمغا ئىيت ،
شەمئى يۈزلۈك ، ئاھۇ كۆزلۈك نازۇك نىھالىمغا ئىيت .

بىر گىنە ھالىڭ نىچۇك دەپ سورىمىدى ئۇ ـ تاش بىغىر ،
پۇرقەتىڭدە كۆيدى دەپ زالىم نىگارىمغا ئىيت .

پەرھىز ئەيلەپ لەبلىرىڭ شاپتۇلىسىنى ئۈزمىدىم ،
سۆزلىرى قەندىن لەزىز شېرىن زەبانىمغا ئىيت .

جىلۋە ئەيلەپ كۆڭلۈم ئالدى ئول ماھى نامېھرىبان ،
ھەسرەتىدە قان يۇتارمەن ، بويلىرى تالىمغا ئىيت .

ئەۋۋەلدە كۆرمىگەي ئەردىم سىنى ئەي ئايجامال ،
رەھمى يەتسۇن مەن يىتىم ھالىنى دىلدارىمغا ئىيت .

( نۆبىتى )

### كىچىك سەلقە چۇشۇرگۇسى

يارىنىڭ كويىدا دائىم نۆبىتى تەشنا ئىرۇر ،
بادەئى لەئلى لىۋى ئارامۇ جانىمغا ئىيت .

( نۆبىتى )

## پەشرۇ

تىلەرمەن قادىرا ئول دىلبىرىم ئىشقىمدا زار ئولسۇن ،
مېنىڭ قەدرىم ئۆتۈلسۇن ، ھۆسنۈم ئىزدەپ بىقارار ئولسۇن .

يولىغا ئىنتىزار ئولغاچ كۆزۈمنىڭ گۆھەرى سىزدى ،
قارارسۇن كۆزلىرى ئول ھەم مېنىڭدەك ئىنتىزار ئولسۇن .

ئىشەنمەي قويدى ئىشقىمغا ، نېتەي ، قېشىمغا كەلتۈرگىن ،
كۆرۈپ ھالىم قولىن چىشلەپ نەچاغلىق شەرمسار ئولسۇن .

بەلا ھىجرانى ئىچرە ئاتەشى مېھنەتتە قالغانىنى ،
تاماشا ئەيلىسۇن رەۋشەن جاھان كۆزىگە تار ئولسۇن .

قوشۇماڭ تۈرمىگىل ، تەرك ئەت غەزەپنى ، ئىلتىپات ئەيلە ،
گۈزەل ھۆسنۈڭنى كۆرمەككە يېڭى ئاي ئاشكار ئولسۇن .

پەلەك باغرىدا يۇلتۇزدەك غېمىڭ ھەدسىز ئىدى جانا ،
مۇنىڭدەك ۋەسلىڭ ئىچرە ئىلتىپاتىڭ بىشۇمار ئولسۇن .

( گۇمنام )

## پەشرۇ چۈشۈرگۈسى

پەلەك باغرىدا يۇلتۇزدەك غېمىڭ ھەدسىز ئىدى جانا ،
مۇنىڭدەك ۋەسلىڭ ئىچرە ئىلتىپاتىڭ بىشۇمار ئولسۇن .

( گۇمنام )

## تەكىت

بېخىل بىر پۇل ئۇچۇن كەچكەي ئەزىز جان بىرلە ئىماندىن ،
بېخىلنىڭ نە ئىشى باردۇر دىيانەت بىرلە قۇرئاندىن .

سەخىلەر بولمىسا ئېردى ، بېخىلنى يەر يۇتار ئېردى ،
سەخىلەرنىڭ تۇپەيلىدىن بەلالەر رەد بولۇر ئاندىن .

سەخىلەر ھەر كۈنى نىئمەتلىرىن يەپ شۈكىر ئەيتۇرلەر ،
يېمەي - ئىچمەي يىغار ئەخمەق ، بېخىل دۇنيايى ناداندىن .

ساخاۋەت ئەيلىسە ھەر كۈن ، خالايىقلار ئوقۇر رەھمەت ،
بېھىشنىڭ قوينىغا مەڭگۈ كىرەرلەر خەير - ئېھساندىن .

قولۇڭدىن كەلگىنىچە قىل ، ساخاۋەت ، نۆبىتى ، ھەر ئان ،
قۇتۇلغايسەن ئازابىدىن ، ئۈمىدىم باركى رەھماندىن .

( نۆبىتى )






## بىرىنچى داستان

كەل غىرىپجان سەيلى ئېتىلى دائىم بۇ باغدا ،
قىزلەر كۆرسۇن بىزلەرنىڭ تاماشامىزنى .
سال قولۇڭنى بوينۇمغا جانلار سەدىقە ،
بۇلبۇل كۆرسۇن گۇللەرنىڭ تاماشاسىنى .

ئىلاھىمەي ياراتمىش جەننەتۇل رىزۋان ،
بۇ دۇنيادا نىمەتلەر بەردى مىڭ ئەلۋان ،
بىر يار ئۈچۈن نەچچە يىل يۈردى سەرگەردان ،
لەيلى كۆرسۇن مەجنۇننىڭ تاماشاسىنى .

ئىشق ئوتى ھەر كىمنى قىلدىلەر بەربات ،
ئۈچرىغانلار ئەيلىدى تۇمەنمىڭ پەريات ،
نى بىستون تاغىنى كەستى ئول پەرھاد ،
شىرىن كۆرسۇن پەرھادنىڭ تاماشاسىنى .

ئىلاھىمەي ھەر كىمگە سالدى بىر سەۋدا ،
جاھان بازارىدا تۇمەنمىڭ غەۋغا ،
ئون ئىككى يىل ئاقتىلەر دەريادا ھۇزرا ،
ۋامۇق كۆرسۇن ھۇزرانىڭ تاماشاسىنى .

ئىككى ئاشىق كەلدىلەر بىرگە جەم بولۇپ ،
سىنەلىرى داغلاندى كۆزگە ياش تولۇپ .
غېرىپ ـ سەنەم ئەيتۇرلەر شېرىن شاد بولۇپ ،
جاھان كۆرسۇن غېرىپ ـ سەنەم تاماشاسىنى .

( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## ئىككىنچى داستان

چۈشتى سەۋدايى مۇھەببەت باشىمە ،
تەلمۇرۇپ چۆللەردە قالغان بارمىكىن ؟
يەتتە ئىقلىم غەرق بولدى ياشىمە ،
يار ۋەسلىن كۆرمەي ئۆلگەن بارمىكىن .

ھەسرىتىمگە تاغۇ تاشلار يىغلىغاي ،
سەندىن ئۆزگە كىممۇ ئەرزىم ئاڭلىغاي ،
قىل دۇئا يەتكۈنچە يارىم تىڭلىغاي ،
مەن كەبى ۋەيرانە بولغان بارمىكىن ؟

تاپمىدىم ئۆزۈمگە ھەمدەم بىر سەنەم ،
ئەي جۇنەيدىل بىر كۆرۈنسەڭ نە ئەلەم .
بارمىكىن دۇنيادا مەندەك بىر ئادەم ،
ۋەسلىگە يەتمەستىن ئۆلگەن بارمىكىن ؟

بۇ غېرىپ چۆللەردە يىغلاپ داد ئېتەر ،
تاپمىسا ئۆز يارىنى نە شاد ئېتەر ،
ئۆز ياقاسىن چاك ئېتىپ پەرياد ئېتەر ،
ئول يۇسۇپتەك چۆلدە سەرسان بارمىكىن ؟

( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## ئۈچىنچى داستان

قۇرئەندازىم يول ئاداشتىم ،
مېنى غەيرى يولغا سالغىن !
لەيلى كەبى هەددىن ئاشتىم ،
مەجنۇن كەبى چۆلگە سالغىن !

بىر ياردىن ئاداشقان يارمەن ،
گاھ ئوتتا مەن گاھ سۇدا مەن ،
يالغۇز ئۇحقان بىر تۇرنا مەن ،
مۇرغىزارە كۆلگە سالغىن !

يارەن بارمۇ مەندەك قۇلغا ،
كارۋان كۆچۈپ چۈشتى يولغا ،
نىشان ئەيلەپ ئوڭ يە سولغا ،
مېنى توغرا يولغا سالغىن .

غېرىپ دەرلەر شول ئاتىمنى ،
كىمگە ئېيتاي مەن دادىمنى ،
ئاللا بەرسۇن مۇرادىمنى ،
مېنى يار ۋەسلىگە سالغىن !
( ياھۇ يارەي ـ يامەۋلانەي ،
مېنى يار ۋەسلىگە سالغىن !

( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## تۆتىنچى داستان

زىيارەت ئەيلىمەك بولدى ماڭا ئول دىلرابا ھاجەت ،

كېچە ـ كۈندۈز ئۇنىڭ كويىدا بولدۇم مۇپتىلا ھاجەت .

پىراقىڭ ئوتىدا كۆيمەكتە مىسكىن ناتىۋان جانىم ،
تەرەھھۇم ئەيلىبان قىلسا نىگارىم بىر قىيا ھاجەت .

تەبەررۇك چەشمەئى كەۋسەر شارابىدىن ئىچىپ بىللە ،
بولۇر كۆڭۈل مۇنەۋۋەر مەي سۇمۇرسە بىر غىنا ھاجەت .

ئۇنىڭ دەرگاھىدىن ئۆزمە ئۇمىدنى نۆبىتى ئاخىر ،
مۇرادى مەقسىدىڭ دەرگاھىدا بولغاي راۋا ھاجەت .

( نۆبىتى )






## بىرىنچى مەشرەپ

سەن ـ سەن سېۋەرىم ، خاھى ئىشەن ، خاھى ئىشەنمە ،
قاندۇر جىگەرىم ، خاھى ئىشەن ، خاھى ئىشەنمە .

ھىجران كېچىسى چەرخ پەلەككە يېتەر ، ئى يار ،
ئاھى سەھەرىم ، خاھى ئىشەن ، خاھى ئىشەنمە .

ھەقتۇركى قىلىچ كەلسە بېشىمغا ئىشىكىڭدىن ،
يوقتۇر گۇزەرىم ، خاھى ئىشەن ، خاھى ئىشەنمە .

ئاي يۈزۈڭگە كۆز سالغىلى ئۆزگە كىشى بىللە ،
يوقتۇر نەزەرىم ، خاھى ئىشەن ، خاھى ئىشەنمە .

( لۈتپى )

## ئىككىنچى مەشرەپ

لەتاپەت باغىدا يوقتۇر يۈزۈڭدەك بىر ئېچىلغان گۈل ،
ئۈنىڭ شەۋقىدە پەرياد ئەتكىلى يوق مەن كەبى بۇلبۇل ،

ئېچىلغان يوق جاھان گۈلزارىدا ئاغزىڭ كەبى غۇنچە ،
جىمى ، گۈلشەندە ئۈنگەن يوق يەنە ساچىڭ كەبى سۇمبۇل .

پەقىر بىچارە زوھۇرىنى پىراق دەشتىدە كۆيدۇردى ،
نە بولغايكى مۇراد تاپسا ۋىسال باغىدا مەندەك قۇل .

( زوھۇرى )

## ئۈچىنچى مەشرەپ

ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا شېكەر ساچىلۇر ،
گەر تەكەللۇمدىن دەم ئۇرسا دۇررى - گۆھەر ساچىلۇر .

ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىدە ھەر كېچە تاڭ ئاتقۇنچە ،
كۆزلىرىمنىڭ ياشىدىن يەر ئۈزرە ئەختەر ساچىلۇر .

غايەتى ئەلا ئېرۇركى مەرتىبەڭ ، ھەر تاڭ - سەھەر ،
يوللىرىڭغا ئول پەلەكنىڭ قوينىدىن زەر ساچىلۇر .

( گادايى )

## تۆتىنچى مەشرەپ

خۇدايا ، رەھمى ئەيلەپ ئۇشبۇ كۈندە يار كەلگەيمۇ ،
سۇنۇق كۆڭلۈمنى شاد ئەيلەپ ئۇشول دىلدار كەلگەيمۇ .

نەچە كۈندۈز سېنىڭ ئەھدىڭغە باغلاپ ئېتقادىمنى ،
ۋاپا ئەيلەيكى ئول ئەھدىغە كىم غەمخۋار كەلگەيمۇ .

تۇتۇپ كۆز مۇنتەزىردۇرمەن جامالىن كۆرگىلى ھەر ئان ،
نە بولغاي لۇتپى ئەيلەپ كۆرگىلى دىدار كەلگەيمۇ .

جاھانغا كەلمىگەي ھەرگىز ئۇنىڭدەك بىر پەرى - پەيكەر ،

ئۇنىڭ ھۆسنى ــ جامالىدەك گۈلى ــ گۈلزار كەلگەيمۇ .

( نۆبىتى )

بەشىنچى مەشرەپ

ئەرزىمنى ئېيتاي بادى ــ ساباغا ،
بىزدىن دۇئا دەپ ئۇل بىۋاپاغا .
كۆزلىرى چولپان ، سەرۋى خىرامان ،
زۇلپى پەرىشان ، قېشى قاراغا .
ئا ، ياھۇ يارەي مەۋلانەم ،
ئايارەي ھەي قېشى قاراغا .

قامىتى لەرزان ، ۋەدىسى يالغان ،
تۇرمىدى ھەرگىز ئەھدى ــ ۋاپاغا .
ئۇچتى كۆزۈمدىن ئۇل پەرى يەڭلىغ ،
تاشلىدى كەتتى تۇرلۇك بالاغا .
ياھۇ يارەي يا مەۋلانەم ،
ئايارەي ھەي تاشلىدى كەتتى تۇرلۇك بالاغا ،

( مەشرەپ )

# 目　　录

## 大乃额曼部分

## 达斯坦部分

## 麦西热甫部分



# 大乃额曼部分

## 序　曲

我羸弱的生命仍在那爱火中焚燃，
何时方休？我的忍耐已超过了它的红线。

哎，秀发美人，砍下我的头当做球抛到脚下，
只要莫叫我流浪，我也十分情愿。

都说自己的血不能渗进别人身体里，
真奇怪，我的血流进了你的芳唇之间。

我的双眼往你那路上抛撒的不是金子，
是汪洋泪水，不少珍宝藏在里面。

你的目光让我疾病缠身再把我杀斩，
哎，我的君主，除了我谁又能经住这苦难！

日月星辰都在如饥似渴地望着大地，
问我那满月般的美人何时步出帷幔？

鲁菲提不愿为困苦无限呻吟哭泣，
他闹着要丽君快出来将自己直接熬煎。

（鲁菲提）

啊，你是我心中照耀环宇的一轮朝阳，
你面容上不逝的光芒总是给我力量。

倘若除了你的弯眉，我去把别人膜拜，
啊，真主，就让我挨那致于死命的耳光。

我渴求看你银光闪烁的容颜皆已落空，
愿你那如汞的白银比金子还要辉煌。

你那秀发的情丝揽住一切折磨苦难，
把它抛给了我，使我的言辞尽是悲伤。

想个办法吧，我的心是盼你回音的俘虏，
从开天辟地到永远，你让我心儿沮丧？

美人的家族中没有对情和义的诠释，

说吧，心儿，还要让我怎样去哀泣凄怆？

哦，朝阳哟，我已弯曲得像那一轮新月，
谁要是落后，便沐浴不到那时代之光。

你只微启芳唇便有治我心伤的仙丹，
但你却什么也没说，哦，你已将我遗忘！

对你容颜的眷恋使我终日泪水如流，
愿泪的洪水把鲁菲提的脸淹个精光。
啊，朋友，泪的洪流正在追波逐浪。

（鲁菲提）

## 太　孜

像人们往君主头上抛撒金币银元，
园中百花也向你抛撒红白的花瓣。

这叫什么相恋？你夜夜酣睡到天明，
我却病魔附体辗转反侧彻夜不眠。

我的眼瞳渴求你的尘土抛到路上，
它喷涌出鲜血，因为尘土把它召唤。

我见状惊诧不已咬住自己的手指，
牙齿扎进手指中，手指把舌头割断。

分别和死亡将我的生命分成两段，
就像利益分开了两个要好的伙伴。

我不要那天堂，只要通往你的道路，
这两者的区别像天堂和地狱一般。

这世界岂能永恒，人生也无情如梦，
和朋友一起欢度吧，哪怕时光短暂。

要想实现这点是多么艰难，因为我，
茫茫夜中老眼昏花，再加上腿瘸路险。

（纳瓦依）

## 太孜尾声

而今你却要将纳瓦依以无情为手段来杀害，
啊，他已悲哀身亡，愿主快来我身边。

（纳瓦依）

## 怒斯赫（1）

花园里待放的花朵，哎，情人你还等待什么？
倘若我不能亲眼见到花朵的情人，我的心不会平静。

愿花丛中鲜花都怒放吧，情人，我的心花开得像花朵。
我要看望你怒放的花朵，使我失望，难道春天没有来到眼前。

春风吹进了花园，花圃百花争艳，
我要和你漫步这充满爱情的花园。

我爱你的心，似花瓣洒满地上，
我日夜都在思恋着你，为什么你总不笑脸把我看？

（尼亚孜）

## 怒斯赫（2）

### 1

花园里百花争艳，哎，情人你在何方？
你不前来观望盛开的鲜花，我的心能不悲伤？

百花都已开放，仙女，我愿你的心中花也开放，
我盼你前来看这盛景，我心灵的春天啊，你未来
　我身旁？

当百花盛开时，花园里才能映出春天的景象，
美姿的少女未来，不知你内心想着什么？

当我失望的时候，我的心像花瓣撕碎在地上，
我的心时刻都在思念你，你为什么将我折磨成
　这样？

我要托黎明晨风将我的心思带给你，
愿你热情地接受我的求爱，我的眼珠你说如何？

鲜花看到你的美姿都有些羞怯，
你愿我是百灵在你的身旁将甜蜜的歌儿唱？

哎，尼亚孜，你走遍天涯去将心上的情人寻求
吧！
不能只在一朵鲜花前弯腰愁肠。

（尼亚孜）

## 2

要想知道爱情的秘密，请问那失恋的人，
要想知道享乐的捷径，请问那幸运的人。

爱情的不幸，难道是命运中注定？
要想知道爱情的珍贵，请问那白发的老人。

辛勤的劳动，使我们消瘦又苍老，
要知道玫瑰的美丽，请问那正在迷恋的人。

要想知道孤独的痛苦，就别问有权势的人，
要想知道穷困的滋味，请问那身披烂衣的人。

意志薄弱的懦夫，只有在门前等待死亡的来临，
谁能对恶者下死亡命令，请问那勇敢的人。

要想在百姓中取得美名，
你的一举一动，必须言而有信。

我的朋友们，纳瓦依生活在爱的花园里，
谁要想知道我的经历，请问那长年跋涉的旅人。

（纳瓦依）

### 3

让我的眼睛休息片刻吧，连我心头的血都已
告罄，
俏冤家呵，发发慈悲吧，相思之苦折磨得我精疲
力尽。

世人只要目睹过你明亮的黑眸，如花的容貌，
无不目眩神迷，如醉如痴，为你而神魂颠倒。

清夜当你在花间轻轻撩开蒙面的纱巾，
你那花蕾像舒开衣领似地全部绽放色彩缤纷。

微风因抚弄她的秀发，心灵得到慰藉和宁静，
目击这一情景，谁能不似我怅然伤心。

我那相思之泪长流，溪水也为之羞惭不已，
泪滴要在我脚下，凝成无数璀璨的宝石。

我孑然一身，承受偌大的痛苦，这是无法回避的事情，
倘若再要雪上加霜，我可真再也无力担承。

（赛卡克）

哎，我的仙女，你的柔情使我如受火焚，
这眷恋之苦，已使我的双目流血滔滔。

我的情场对手也惊动了恻隐之心，
真的也罢，假的也罢，铁石心肠也无不嗟叹有加。

你需探询，赛卡克清癯憔悴的面容，
乡亲们，亦无分贤愚，均为我的痴情而不胜唏嘘。

（赛卡克）

## 怒斯赫尾声(1)

我的朋友们,纳瓦依生活在爱的花园里,
谁要想知道我的经历,请问那长年跋涉的旅人。

(纳瓦依)

## 怒斯赫尾声(2)

哎,我的情人,我的萨克!
痛饮吧,这样会减去失恋的苦衷。

(泰尔曼)

## 朱　　拉

当美人需要时可以把你的生命索要,
哦,我的伤痛只有那医生才知道。
哎呀呀,朋友,为你而痛苦是多么揪心。

关在金丝笼中的是花苞么?

百灵鸟能要那棘刺编筑的窝巢么?
哎呀呀,朋友,为你而痛苦是多么揪心。

混混沌沌的人怎知知识的价值,
河水怎会知晓珍珠藏在蚌壳里。
哎呀呀,朋友,为你而痛苦是多么揪心。

哦,你的折磨多么痛苦,那美人的秀目如火,
啊呀呀,美人儿,哎哟哟,为你痛苦多揪心。

啊呀呀,我与苦难和灾祸为伴,
啊呀呀,为了你我和艰辛的世界为伴,
我与它们为伴,啊呀呀,与它们为伴。

哦,你的折磨多么痛苦,那美人的秀目如火,
啊呀呀,美人儿,哎哟哟,为你痛苦多揪心。

啊呀呀,无法躲开她的折磨之苦,
啊,真主,我成了大难临头的哈泰姆,
我成了哈泰姆,啊呀呀,我成了哈泰姆。

(泰尔曼)

## 赛 乃 姆

心上的人儿哟，世上谁能有你这般美丽，
也没有任何人比得上我更为爱你。

人世间美人中我没有见过比你更美的人，
你的樱唇，任何艳丽的花都无法比拟。

我可怜的心儿哀鸣着像百灵般地眷恋着你，
可你这样鲜艳的花朵我无处寻觅均没机遇。

乞求你，将你樱唇上的花瓣赐一片给我吧，
你的美色似鲜花正艳，不会因此而有丝毫的减
低。

得不到情人的允诺，我的生命白白地失去，
世界上不幸的人，哪一个也不会像我诺比提。

（诺比提）

## 大赛勒克

我的心献给一个无情汉，
我的心充满了无限悲酸。

啊，美人，快点开恩吧，
我为你遇到的不幸已成百上千。

我没有享福而受尽了苦，
我只有向胡达去讨情缘。

我为你忧伤不止，该怎办？
只有忍耐，说我甘心情愿。

你的眉箭已将我心射穿，
美言已把我在情海中泡淹。

麦西热甫为你已把生命奉献，
快为他赐给你的恩典。

（麦西热甫）

# 小赛勒克

## 1

他双眼红肿已无力再对人哭诉哀怒，
美人不为他的心伤敷药，又能怎么办？

既然没有美人来关心他心中的疾苦，
纵然世上有阳光灿烂，他也无所眷恋。

世界的花园中有花开花落四季轮流，
心伤的人瞧那天堂还不如这小花园。

倘若那人的灵魂生来便是混混沌沌，
一任你百般劝化，他也不会醒悟顿然。

倘若心的荒漠从未生过珍贵的刺儿，
那心就是圣皇，不会有人把它来蹂躏。

切莫对那爱的叙述丧失丝毫的耐心，
人们总不能把这欲望渴求秘而不宣。

（古木纳姆）

## 2

啊，晨风，请把我的祝福向那美人细说，
向那容光耀人眼似幼鹿的冤家细说。

倘若那位狠心的薄情女开口问起我，
请把我在爱火中焦燎的事向她细说。

我从未放弃对她蜜桃般芳唇的眷恋，
请把这一切向我甜美的可人儿细说。

那月美人妩媚娇艳摄去了我的魂儿，
请把我愁肠千结饮血茹苦向她细说。

啊，我从未见过那月宫仙女般的美人，
请怜悯我这孤苦人儿向那猎鹰细说。

（诺比提）

## 小赛勒克尾声

啊，我从未见过那月宫仙女般的美人，

请怜悯我孤苦人儿向那猎鹰细说。

（诺比提）

## 帕　西　鲁

我总乞求那美人儿也会渴望我的爱恋，
让我如愿以偿吧，为寻觅佳丽变得疯癫。

我翘首仰望她的来路望穿了秋水几多，
但愿那美人儿也和我一样把秋水望穿。

如果她以为我是虚情假意，让她来瞧瞧，
她会惊讶地咬断手指，为我的真心而羞惭。

愿她浏览那在离愁别恨之中被火煎熬，
她会看清这明亮的世界原本一片黑暗。

切莫横眉怒眼气冲斗牛，最好多施恩典，
为看你的真容，愿那新月先把原身袒现。

美人，你的忧愁像天穹中的星星数不清，
但愿在那相会时，你的赏赐无际无边。

（古木纳姆）

## 帕西鲁尾声

美人，你的忧愁像天穹中的星星数不清，
但愿在那相会时，你的赏赐也无际无边。

（古木纳姆）

## 太　喀　特

穷人为了一个钢币将生命都要献上，
双手捧着《古兰经》命运靠着安拉。

如果没有赛海[1]，世间也不会有流浪的穷人，
赛海想尽办法来骗取别人的劳动果实。

赛海每天总是忙着吃喝，
在穷人家里出进将腰包装得鼓鼓的。

每天嘴里不停地念着经文，得的多就表示高兴，
那些悲惨的人身前，他一步也不前进。

---

① 赛海：宗教职业者。

诺比提啊，不能学他们，要靠自己的劳动，
最终你会摆脱困境，幸福会落在你的头顶。

（诺比提）





# 达斯坦部分

## 第一达斯坦

来呀，艾里甫，让我们常漫步在园中，
让姑娘们看看我们多么开心。
把你的双手放在我的脖颈上，
让百灵鸟看看花儿多开心。

真主创造了九重天上的女仙，
又给了这世界各种食物点心。
他为情人流浪飘泊了许多年，
让莱丽看看麦吉侬多开心。

每个人都会丧生在爱火之中，
谁沾上那火星都会万分悲痛。
帕尔哈提会把巍峨大山凿通，
让希琳看看帕尔哈提多开心。

真主给每个人注入千种癖好，
致使大地上是一片喧嚣吵闹。
乌孜拉在那河中十二年浮漂，
让瓦木克看看乌孜拉多开心。

那两个有情人终于相聚一起，
他们身有灼伤，眼中泪流不止。
艾里甫和赛乃姆谈得好欢喜，
让这世界看看他俩多么开心。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第二达斯坦

我的头上落满了爱的狂癫，
谁这样在荒漠上渴盼不止？
我的眼泪将九洲大地漫淹，
谁见不到情人就这样死去？

群仙为我的悲痛哭得心伤，
除了你，谁会听我倾诉衷肠？
快去祷告，让我情人听清爽，
谁又曾像我一样潦倒失意？

我没给自己找到知心丽人，
啊，朱乃迪力多么痛苦伤心。
这世上哪有像我一样的人，
没和情人相会就这样死去？

艾里甫在荒漠中奔走哀号，
找不到情人，怎么会有欢笑？
他扯碎衣领仰天悲怆呼叫：
谁能像玉素甫荒漠浪迹？

《艾里甫与赛乃姆》

## 第三达斯坦

算命人儿，我迷了路，
请把方向给我指明。
我想莱丽走过了此路，
请把荒漠指给麦吉侬。

我丢了情人寻不见，
在水中火中苦熬煎。
我是孤飞的一只雁，
请把湖泊给我指明。

给迷途奴仆出主意，
情侣能否聚在一起？
马帮驼队迁走他地，
请把新址给我指明。

都叫我名字艾里甫，
让我把忧愁向谁诉？
愿真主教我心满足，
把情人的路快指出。

啊呀呀，啊，我的主啊，
把情人的路快指出。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第四达斯坦

我只求去把那美人儿瞻望拜访，
日日夜夜一个劲将她苦思冥想。

可怜的生命在离别中焦灼痛苦，
只求美人怜悯向我投来一丝目光。

倘若能找到这传世的仙露醴泉，

抿上一口，心儿便会释然再无他想。

诺比提，不要对她的宫殿心存幻想，
愿你的要求在那宫殿中有人欣赏。

（诺比提）





# 麦西热甫部分

## 1

要信就信，不信就算罢，
你是我的情人，你是我心肝。

要信就信，不信就算罢，
想你想的我一直夜不能眠。

要信就信，不信就算罢，
就是把我刀砍，我也没有偷看过你的门前。

要信就信，不信就算罢，
我看别人从没用过看了你美容的眼。

（鲁菲提）

## 2

在花园里没有像你这样美丽的花朵，
为了你的美丽再没有像我这样的百灵歌唱。

世界上的花儿中没有像你嘴唇般的花蕾，
所有花坛上没像你秀发那样的丽花开放。

爱火把可怜的祖呼尔烧得很惨，
除了我，还有谁是你心中的希望！

（祖呼尔）

## 3

每当想到你莱丽般的美容我都感到甜蜜，
每当为你，叹息也对我是治病的良药名医。

为了见到你的美容，我日日夜夜愁思忧虑，
眼中流出的泪水似长河奔流不息。

最高的主宰啊，你降给我慈悲，

我像盼朝阳似地盼着你的情谊。

（尕达依）

## 4

我为心儿伤残的人指路，让我去道歉，
让我去接受那赫利力般的折磨苦难。

啊，您的旨令把我们保护让我们惊喜，
您只消祈祷中常想，让我把目标实现。

胡达保佑吧，使心上人来到我身边，
把我已碎的心，叫它复原进而感到欢欣。

那么多日子里一直盼望着她的光临，
很可惜一直未能见到那美丽的情人。

我的眼睛会慢慢变成了忧愁的枯井，
若能见到她又会马上重现光明。

人世间再没有像她那样美丽的仙女，
任何的花朵也比不上她的俏影！

（诺比提）

## 5

啊，让我向晨风叙述衷肠，
我们要为冤家祈祷安康。
她婀娜娉婷，眼若星闪光，
黛眉如烟笼，秀发溢芬芳，
啊，啊呀呀，我的主哟，那美人儿秀发溢散芬芳。

她姿容俏丽却满口扯谎，
空使我对她情深意长。
她像仙女从这飞走一样，
留下了多少灾难如叠嶂！
啊，啊呀呀，我的主哟，那多少灾难如叠嶂！

（麦西热甫）

مەسئۇل مۇھەررىرلىرى : ئابدۇرۇسۇل ئۆمەر
لى چۈنخۋا
ئومۇمىي لايىھىلىگۈچى : رىزۋان تۇردى

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

## 8

## ئۇششاق

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى بىلەن مەدەنىيەت نازارىتى نەشرگە تەييارلىدى

*

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
( ئۈرۈمچى جيەنجۇڭ كوچىسى 54 № پوچتا نومۇرى : 830001 )
نوتىسى بېيجىڭ ھازىرقى زامان سەنئەت تەرەققىيات قۇرۇلۇش شىركىتىدە تىزىلدى
تېكستى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى كومپيۇتېر ئىشخانىسىدا تىزىلدى
شىنجاڭ شىنخۇا باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى : 1168×850 م م 32 / 1 باسما تاۋىقى : 6.50 قىستۇرما ۋارىقى : 8
1993 ـ يىل 12 ـ ئاي 1 ـ نەشرى
1994 ـ يىل 4 ـ ئاي 1 ـ بېسىلىشى
تىراژى : 1800 — 1
ISBN7 — 228 — 02955 — O/J • 139
باھاسى : 12.00 يۈەن

